# HAKEKAT KABAGJAAN PIKEUN JALMA NU PUASA

Ustadz Mubin Amrulloh, Lc., M.S.I.

Seluruh crew
dan keluarga besar
**dakwah.id** mengucapkan:

## *Selamat Hari Raya*

# *Idul Fitri*

**1 Syawwal 1446 H**

تقبل الله منا ومنكم

***Semoga Allah menerima (puasa dan amal) dari kami dan (puasa dan amal) dari kalian.***

MATERI KHUTBAH IDUL FITRI 1446H

# HAKEKAT KABAGJAAN PIKEUN JALMA NU PUASA

Pemateri: Ustadz Mubin Amrulloh, Lc., M.S.I.

اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ،

اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ،

اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ اللهُ أَكْبَرُ، وَلِلهِ الْحَمْدُ،

اللهُ أَكْبَرُ كَبِيرًا، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيرًا، وَسُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا،

وَنَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللهُ، وَلَا نَعْبُدُ إِلَّا إِيَّاهُ، وَنَشْهَدُ أَنَّ سَيِّدَنَا وَنَبِيَّنَا مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ، وَرَحْمَتُهُ الْمُهْدَاةُ، صَلَّى اللهُ وَسَلَّمَ وَبَارَكَ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ، وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ الطَّيِّبِيْنَ الطَّاهِرِيْنَ. أما بعد، فَأُوصِيْكُمْ وَنَفْسِي بِتَقْوَى اللَّهِ، قَالَ تَعَالَى: إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ، اُدْخُلُوْهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ (الحجر: ٤٥-٤٦)

*Allahu akbar, Allahu akbar, Allahu akbar, laa ilaaha illallah wallaahu akbar, walillaahil hamdu*

***Ma'asyiral muslimin wal muslimaat para wargi sadaya, anu mugia dipaparin rahmat ti Gusti Allah***

Lebaran atawa momen Idul Fitri mangrupakeun hiji wanci dimana kabagjaan ngaliputi sakur umat Islam di sagala rupa penjuru. Gema takbir diguar dibarengan ku sababaraha arak-arakan.

Isuk-isukna, aranjeunna nganggo pakean anyar, tuang tuangeun anu dikhususkeun oge kawilang unik, salain ti kitu oge nyiapkeun perjalanan pikeun nganjang ka baraya sareng nganjang ka sababaraha tempat wisata anu kawilang ngundang kabagjaan pikeun aranjeunna.

Ku lantaran kitu, umat Islam teh katempo pisan wujud ngagungkeun nana kana eta kabagjaan, ku lantaran kitu, ieu kabagjaan disebutna "Poé Kameunangan". Tapi, ma'asyiral muslimin, tangtosna meunang tina naon?

***Para wargi sadaya, anu mugia dipaparin rahmat ti Gusti Allah***

Idul Fitri datang nalika umat Islam ngalaksanakeun puasa fardhu Ramadhan salila sabulan pinuh. Sapanjang bulan suci, aranjeunna nahan lapar, haus, hubungan seksual, sareng hal-hal sanés anu ngabatalkeun puasa ti subuh dugi ka surutna panon poe.

Lamun ditilik tina istilah linguistikna, shaum atawa puasa teh identik jeung imsak anu hartina nahan. Ramadhan mangrupikeun ajang dimana urang latihan nahan diri tina sagala rupa godaan material anu tiasa ngajantenkeun urang mopohokeun diri.

Prosés latihan ieu diwujudkeun kana bentuk larangan dina hal anu saméméhna halal, kayaning dahar jeung nginum. Ieu mangrupikeun prosés ngajalin diri, anu tantu sasaran nana: lamun manusa geus bisa nahan diri tina hal anu mubah, mangka tangtu saha wae manusa bakal langkung bisa nahan diri tina anu haram.

Puasa oge ibarat "minggu ujian nasional" pikeun murid sakola. Dina wanci saminggu, sakur siswa dilatih pikeun diajar leuwih serius, ngurangan waktu ulin, jeung nyingkahan hal-hal séjén anu bisa ngaganggu kana proses ujian.

Ramadan pasti leuwih ti saukur ujian saminggu di sakola. Ramadhan mangrupikeun wahana pikeun nempa diri, ogé minangka wancina pikeun maparin rohmat (rahmah), pangampura (maghfirah), sareng dibébaskeun nana tina seuneu naraka (itqun minan nâr).

Dina Ramadhan ibadah sunnah diganjar pahala anu sami sareng ibadah wajib, sedengkeun sakali ibadah fardhu anu dilaksanakeun di Ramadhan diganjar ku gusti Allah sepertos ibadah fardhu di luar Ramadhan sajumlah 70 kali.

***Ma'asyiral muslimin jamaah sidang shalat idul fitri anu dirahmati gusti Allah***

Sakumaha siswa sakola nampi laporan hasil diajar atawa raport sanggeus ngaliwatan waktu anu krusial sangges ujian, kitu ogé jalma anu puasa. Sanggeus ngaliwatan momen-momen penting sapanjang sabulan pinuh, umat Islam ogé boga hak pikeun meunangkeun hasil. Naon hasilna?

Jawabanana taya lian iwalti prédikat "taqwa", sakumaha anu didauhkeun ku gusti Allah dina Al-Quran Surat Al-Baqarah ayat 183:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ

"*Hai jalma-jalma anu iman, diwajibkeun ka anjeun puasa sakumaha anu diwajibkeun ka jalma-jalma samemeh maraneh, supaya maraneh jadi taqwa.*"

Para wargi sadaya, taqwa teh mangrupikeun hiji standar anu luhur pikeun kamulyaan manusa. Luhurna darajat kamulyaan hiji jalma teh gumantung kana luhurna katakwaanana. Inna akramakum 'indallâhi atqâkum.

Dina kontéks puasa Ramadhan, tangtu taqwa moal bisa dihontal ku saukur nahan lapar jeung haus. Aya hal anu leuwih substansial anu kudu ditahan tina dirina, nyaeta gumantungna manusa kana hal-hal salian ti Alloh, kaasup gumantungna kana hawa nafsu.

Jalma anu puasa kalayan sungguh-sungguh bakal nyegah dirina tina sagala rupi kalakuan anu hina, sapertos nurutkeun kahayang hawa nafsu, ngabohong, ngagosip, ngarendahkeun batur, pamer, nganyenyeri hate batur, jeung sajabana.

Tanpa éta, puasa urang bisa jadi sah nurutkeun fiqih Islam, tapi bisa jadi teu aya hargana di sisi Allah subhanahu wata'ala.

Nabi salira parantos ngadawuhkeun dina haditsna,

كَمْ مِنْ صَائِمٍ لَيْسَ لَهُ مِنْ صِيَامِهِ إِلَّا الْجُوْعِ وَالْعَطْش

Hartosna, "*Loba jalma puasa, tapi maranéhna teu meunang nanaon iwal lapar jeung haus.*" (HR. An-Nasa'ie)

***Jamaah sholat Idul Fitri, hafidhakumullah***

Kumargi Ramadhan parantos dilewati ku urang sadaya sareng teu aya jaminan urang bakal pendak deui sareng bulan anu mulya ieu.

Maka, patarosan anu langkung relevan pikeun urang, sanes ngan ukur "kameunangan tina naon anu ku urang alami dina ieu Idul Fitri?" tapi ogé patarosan anu kawilang pentingna, nyaeta "naon tandana yén urang teh geus ngahontal eta kameunangan?"

Sabab, ku lantaran kitu bisa jadi urang téh kaasup kana nu sakumaha didawuhkeun ku kanjeng Rosul, nyaeta hiji golongan nu ngan saukur meunangkeun lapar jeung haus, tanpa ganjaran? *Na'udzu billah.*

Para wargi sadaya, lamun standar préstasi anu pangluhurna dina puasa nyaéta taqwa, maka tanda-tanda yén urang geus suksés ngaliwatan Ramadhan ogé teu leupas tina ciri-ciri muttaqin (jalma-jalma anu taqwa).

Langkung luhur kualitas taqwa urang, langkung luhur tingkat kasuksésan urang dina puasa. Kitu ogé, beuki urang leungit kualitas taqwa dina diri urang, beuki urang bakal gagal sapanjang Ramadan.

Janten ku ayana kitu, naon atuh ari ciri-ciri jalma anu taqwa teh? Aya sababaraha ayat Al-Qur'an anu ngajelaskeun ciri-ciri jalma taqwa.

Salah sahijina ayat anu aya dina Surah Ali Imran ayat 134, Firman Allah *subhanahu wata'ala*,

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ

"*(Nyaéta) jalma-jalma anu nafkahkeun (harta-na) dina waktu senang jeung susah, jeung jalma-jalma anu nahan amarahna jeung ngahampura ka jalma.*"

## Ciri-Ciri Jalma Taqwa

Ma'asyiral muslimin, ayat ieu ngajelaskeun tilu ciri anu jadi ciri jalma taqwa

### Kahiji: Jalma taqwa teh nyaeta anjeunna resep kana berbagi

Kahiji, jalma taqwa teh nyaeta anjeunna resep kana berbagi, resep kana infak atanapi sedekah ku hartana, boh dina nalika kaayaan lapang atanapi waktos anu saé atanapi dina nalika sempit atanapi dian waktos anu kirang sae.

Jalma taqwa moal sibuk mikiran dirina wungkul. Anjeunna ngagaduhan jiwa social anu luhur, gaduh empati ka batur, sareng daék berkorban pikeun batur dina unggal kaayaan. Nyatana, anjeunna henteu ngan saukur resep masihan ka anu dipikacinta, tapi ogé ka jalma anu leres-leres butuh.

Dina kontéks Ramadhan jeung Idul Fitri, ciri taqwa nu pertama ieu sabenerna geus diajarkeun ku Islam ngaliwatan ajaran zakat fitrah.

Zakat fitrah mangrupakeun simbul yén "Sertifikat wisuda" puasa kudu ditandaan ku cara ngorbankeun sabagéan harta banda urang, perkara ieu dina raraga némbongkeun perhatian sakur umat islam ka jalma lemah.

Ieu ayat ngagunakeun kecap pagawéan mudhari', nyaeta kalimat "yunfiqûna" anu hartina yen eta kagiatan lumangsung terus-terusan. Ti dieu, bisa ku urang sadaya pahami yén zakat fitrah téh mangrupa pangbuka atawa "umpan" pikeun sakumna kaparigelan sosial nu teu eureun-eureun dina sasih-sasih saterusna.

## Kadua: Jalma taqwa teh nyaéta bisa ngendalikeun amarah

Ciri kadua, jalma taqwa teh nyaéta bisa ngendalikeun amarah.

Amarah atawa laku bendu teh mangrupikeun gejala manusa anu biasa atanapi umum dilakonan ku sakur jalma. Tapi jalma-jalma taqwa moal gampil kana ngumbar amarahna siga kitu.

Upami ditengentkeun, yen kalimah "Al-kâdhim" (jalma nu nahan) nyaéta kecap anu ngaranna sarua jeung "Al-Kadhimah" (hartosna termos). Duanana mibanda fungsi pikeun ngabendung: nu kahiji ngabendung kana amarah, sementawisna nu kadua ngabendung tina cai panas.

Ibarat termos, jalma taqwa kudu bisa nyumputkeun panas dina dadana sangkan jalma-jalma di sabudeureunana teu nyaho yen manehna keur ngambek.

Bisa jadi manehna tetep ngambek, tapi katakwaanana nyegah manehna tina ngalampiaskeun eta amarah, ku sabab manehna nyaho kana cilaka nu bakal ditimbulkeunana. Thermos mung saukur nuang cai panas lamun jelas mangpaat tur bener-bener eta cai panas diperlukeun.

Ku margi kitu, tangtos pantes pisan, dina mangsa lebaran ieu, umat Islam kedah mampu ngendalikeun émosi sabisa-bisana. Nyegah amarah tina nguasai anjeunna, sarta ngukur laku lampah ka jalma anu geus ngajadikeun anjeunna ngambek ku cara nu normal jeung nu sabiasa-biasana.

Ramadhan samestina ngalatih sakur jalma sangkan miboga jiwa nu terbuka, wijaksana, jeung tetep tenang dina nyinghareupan kaayaan anu sakumaha panasna.

**Katilu: Jalma nu taqwa teh nyaéta laku ngahampura kana kasalahan batur**

Ciri katilu, jalma nu taqwa teh nyaéta laku ngahampura kana kasalahan batur.

Sapanjang Ramadhan, sakur umat Islam didorong pikeun ningkatkeun paménta pangampura ti Allah ku cara maca,

اللَّهُمَّ إِنَّكَ عَفُوٌّ تُحِبُّ الْعَفْوَ فَاعْفُ عَنَّا

"*Duh Gusti, Anjeun Nu Maha Panghampura, Anjeun bogoh ka jalma-jalma anu nyuhunkeun pangampura, hampura abdi*."

Ma'asyiral muslimin, Kecap Al-'afw (panghapunten) diulang tilu kali dina eta kalimah, eta nunjukkeun yén jalma kudu ménta pisan panghampura tur kudu serius dina pamentana ka Allah *subhanahu wata'ala*.

Nyuhunkeun dihampura teh mangrupikeun bukti karendahan diri urang di payuneun-Na salaku hamba anu seueur kalepatan sareng kotor ku dosa.

Cara ieu, para wargi sadaya, upami dipraktékkeun kalayan pinuh ku pangajén, eta sabenerna jadi ngalatih jalma dina bulan Ramadhan ngeunaan pentingna hampura.

Lamun urang sorangan teu bisa leupas tina kasalahan, naon alesan urang teu kudu ngahampura kasalahan batur? Panghampura mangrupa hiji hal anu singkat dilakonan, tapi bisa karasa beurat pisan, alatan masalah ego, gengsi, jeung unsur kahayang séjénna.

Kacida wijaksana sakur ulama di Tanah Air ieu anu nyiptakeun tradisi silaturahmi jeung silih hampura dina mangsa lebaran. Ku ayana kitu, tangtos janten hiji hal anu sampurna lamun urang geus ngabersihkeun diri tina kasalahan urang ka Alloh, tuluy dilajengkeun ku urang silih hampura kana kasalahan sesama manusa.

***Para Wargi anu dimuliakeun ku gusti Allah***

Sakitu khutbah anu tiasa ku simkuring didugikeun dina waktos anu barokah ieu. Mudah-mudahan aya mangpaatna sareng mawa barokah kanggo urang sadayana. Amin.

اللهُ اَكْبَرُ، اللهُ اَكْبَرُ، اللهُ اَكْبَرُ، وَلِلهِ الحَمْدُ.

اَعُوْذُ بِاللهِ مِنَ الشَيْطَانِ الرَّجِيْمِ بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ : كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ وَيَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُوالْجَلَالِ وَالْاِكْرَامِ. وَمَنْ يَدْعُ مَعَ اللهِ إِلهًا اٰخَرَ لَا بُرْهَانَ لَهُ بِهِ فَإِنَّمَا حِسَا بُهُ عِنْدَ رَبِّهِ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكَفِرُوْنَ وَقُلْ رَبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَاَنْتَ خَيْرُ الرَّاحِمِيْنَ. إِنَّهُ هُوَ الغَفُوْرَ الرَّحِيْمِ.

## KHUTBAH KEDUA

اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ،

اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ،

اللّٰهُ أَكْبَرُ وَلِلّٰهِ الْحَمْدُ،

وَأَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللّٰهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، وَأَشْهَدُ أَنَّ سَيِّدَنَا وَنَبِيَّنَا مُحَمَّدًا عَبْدُ اللَّهِ وَرَسُولُهُ، فَاللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَى سَيِّدِنَا وَنَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ، وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ المَيَامِيْنَ، وَالتَّابِعِينَ لَهُمْ بِإِحْسَانٍ إِلَى يَوْمِ الدِّينِ.

أَمَّا بَعْدُ، فَأُوصِيكُمْ وَنَفْسِي بِتَقْوَى اللَّهِ عَزَّ وَجَلَّ وَاتَّقُوا اللَّهَ تَعَالَى فِي هَذَا الْيَوْمِ الْعَظِيمِ، وَاشْكُرُوهُ عَلَى تَمَامِ الصِّيَامِ وَالْقِيَامِ، وَأَتْبِعُوا رَمَضَانَ بِصِيَامِ سِتٍّ مِنْ شَوَّالٍ، لِيَكُونَ لَكُمْ كَصِيَامِ الدَّهْرِ.

وَصَلِّ اللَّهُمَّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا وَنَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ، كَمَا أَمَرْتَنَا، فَقُلْتَ وَقَوْلُكَ الْحَقُّ: إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ، يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا.

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَى سَيِّدِنَا وَنَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ، وَارْضَ اللَّهُمَّ عَنِ الْخُلَفَاءِ الرَّاشِدِينَ، أَبِي بَكْرٍ وَعُمَرَ وَعُثْمَانَ وَعَلِيٍّ، وَعَنْ سَائِرِ الصَّحَابَةِ الصَّالِحِينَ، وَالتَّابِعِينَ لَهُمْ بِإِحْسَانٍ إِلَى يَوْمِ الدِّيْنِ وَعَنَّا مَعَهُمْ بِرَحْمَتِكَ يَا أَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ.

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِلْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ، وَالْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ، اَلْأَحْيَاءِ مِنْهُمْ وَالْأَمْوَاتِ، إِنَّكَ سَمِيعٌ قَرِيبٌ مُجِيبُ الدَّعَوَاتِ، وَيَا قَاضِيَ الْحَاجَاتِ.

رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً، وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً، وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ، وَأَدْخِلْنَا الْجَنَّةَ مَعَ الْأَبْرَارِ، يَا عَزِيزُ يَا غَفَّارُ.

عِبَادَ اللهِ، إِنَّ اللهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ، وَإِيْتَاءِ ذِي الْقُرْبَى وَيَنْهَى عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ وَالْبَغْيِ، يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ. فَاذْكُرُوا اللهَ الْعَظِيْمَ يَذْكُرْكُمْ وَلَذِكْرُ اللهِ أَكْبَرُ، عِيْدٌ سَعِيْدٌ وَكُلُّ عَامٍ وَأَنْتُمْ بِخَيْرٍ.